Mambo yaliyoharamishwa kwa ajili ya ihramu

1. Kufinika kichwa cha mwanamume kwa kitu chenye kuambatana nacho.

Kwa hadithi iliyopokewa na Ibnu Umar t kwamba mtu alisema: Ewe Mtume wa Mwenyezi Mungu! Huyu aliye kwenye ihramu atavaa nguo gani. Mtume wa Mwenyezi (saw) akasema: (Msivae kanzu wala vilemba wala suruali [ Nayo ni ile inayojulikana kama bantaal.] wala kanzu zilizoshikana na kofia [ Baraanis: kila nguo ambayo kofia yake imeshikana nayo.]) [Imepokewa na Bukhari na Muslim.].

Na amesema(saw) kuhusu mtu aliyekufa na yeye yuko kwenye ihramu: (Msimfinike kichwa chake kwa kitambara [ Laa tukhammiruu ra'sahu: Msimweke mtandio kichwani mwake, nao ni wakufinikia kichwa.], kwani atafufuliwa Siku ya Kiyama akileta Labbaika..) [Imepokewa na Bukhari.].

Ama ikiwa hakikushikana na kichwa kama kutumia mwavuli uo hema au sakafu ya nyumaba au gari hakuna ubaya wowote

https://www.islamkingdom.com/sw/kuhirimia